**ЎЗБЕКИСТОН РЕСПУБЛИКАСИ**
**ОЛИЙ ВА ЎРТА МАХСУС ТАЪЛИМ ВАЗИРЛИГИ**

**МИРЗО УЛУҒБЕК НОМИДАГИ**
**ЎЗБЕКИСТОН МИЛЛИЙ УНИВЕРСИТЕТИ**

**“ТАСДИҚЛАЙМАН”**
ЎзМУ ректори
_______________
2020 йил 30 июнь

**“КЕЛИШИЛДИ”**
Олий ва ўрта махсус таълим вазирлиги
_______________
2020 йил 29 август

Рўйхатга олинди: № БД-______
2020 йил 29 август

# ЎЗБЕКИСТОННИНГ ЭНГ ЯНГИ ТАРИХИ ФАН ДАСТУРИ

**Барча таълим йўналишлари учун**

**Тошкент - 2020**

| Фан/модуль коди<br>UYTB104 | | Ўқув йили<br>2020-2021 | Семестр<br>1-2 | ECTS - Кредитлар<br>4 | |
|---|---|---|---|---|---|
| **Фан/модуль тури**<br>Мажбурий | | **Таълим тили**<br>Ўзбек ва рус | | **Ҳафтадаги дарс соатлари**<br>4 | |
| **1.** | **Фаннинг номи** | | **Аудитория машғулотлари (соат)** | **Мустақил таълим (соат)** | **Жами юклама (соат)** |
| | **Ўзбекистоннинг энг янги тарихи** | | 60 | 60 | 120 |

**2.** **I. Фаннинг мазмуни**

Фанни ўқитишнинг мақсади – мустақиллик йилларида Ўзбекистон Республикасида юз берган муҳим ўзгаришлар, туб ислоҳотларнинг мазмун-моҳиятини кўрсатиш ва жамият ҳаётида талабанинг ўрнини, ўзлигини англатишдан иборат.

Фанни ўқитишнинг вазифалари – мустақилликка эришиш арафасида Ўзбекистонда юзага келган мураккаб вазиятни ҳамда мустақиллик йилларида давлат бошқаруви, ижтимоий-иқтисодий, сиёсий ва маънавий ҳамда бошқа соҳалардаги ислоҳотларнинг мазмун-моҳиятини талабаларга тушунтириб бериш, уларни Ватанга садоқат ва муҳаббат руҳида тарбиялаш ҳамда миллий ғурурни шакллантиришдан иборат.

**II. Асосий назарий қисм (маъруза машғулотлари)**

**II.I. Фан таркибига қуйидаги мавзулар киради:**

**1-мавзу. Кириш.“Ўзбекистоннинг энг янги тарихи” ўқув фанининг предмети, мақсади ва вазифалари, назарий-методологик тамойиллари.**

Ўзбекистон тарихини даврлаштириш масаласи. “Ўзбекистоннинг энг янги тарихи” ўқув фанининг предмети, мақсад ва вазифалари. Фанни ўрганишнинг назарий-услубий асослари. Юксак интеллектуал салоҳиятли, маънавий баркамол авлодни тарбиялаш, комил инсонни вояга етказишда мамлакат энг янги тарихининг тутган ўрни. Ўзбекистон Республикаси Президенти Ш.М.Мирзиёевнинг маънавий етук шахсни тарбиялашда тарихий хотиранинг ўрни ва сабоқлари тўғрисидаги фикрлари. XXI глобаллашув асрида таълим соҳасида

мазкур фанни ўқитишдаги назарий-концептуал ёндашув ва илғор инновациялар.

**2-мавзу. Мустақилликка эришиш арафасида Ўзбекистондаги ижтимоий-сиёсий жараёнлар.**

XX аср 80-йиллари ўрталарида республика ижтимоий-сиёсий, иқтисодий ва маънавий ҳаётидаги инқирозли ҳолат. Марказнинг Ўзбекистонда амалга оширган қатағон сиёсати. “Пахта иши” “Ўзбек иши” номли кампаниялар. Аҳоли турмуш тарзининг оғирлашуви. Орол фожиаси. Фарғона воқеалари. 1989 йил ўрталарида республика ижтимоий-сиёсий ҳаётидаги ўзгаришлар. Миллий манфаатлар устуворлигининг ўсиб бориши. И.Каримов – Ўзбекистоннинг Биринчи Президенти. Мустақиллик декларацияси ва унинг тарихий аҳамияти. 1991 йил август воқеалари. ГКЧП. Совет давлатининг таназзулга юз тутиши.

**3-мавзу. Мустақил Ўзбекистон Республикасининг ташкил топиши ва унинг тарихий аҳамияти.**

Мустақиллик арафасида республикадаги ижтимоий-иқтисодий ва сиёсий аҳвол. Ўзликни англашга интилишнинг кучайиши. Сиёсий тизимдаги ўзгаришлар. Мустақилликнинг эълон қилиниши. Ўзбекистон Республикасининг ташкил этилиши. Мустақилликнинг илк даврида давлат суверенитетини мустаҳкамлаш йўлидаги саъй-ҳаракатлар. Мустақил Ўзбекистон давлатининг юзага келиши ва мустаҳкамланишида И.Каримовнинг тарихий хизматлари.

**4-мавзу. Ўзбекистоннинг ўзига хос истиқлол ва тараққиёт йўли.**

Мустақил тараққиётнинг дастлабки босқичидаги муаммолар. Ўзбекистоннинг ўзига хос тараққиёт йўлини танлаши. Тараққиётнинг “Ўзбек модели” ва унинг ўзига хос хусусиятлари. Ўзбекистоннинг ижтимоий-сиёсий ривожланиш стратегияси: янгиланиш ва тараққиёт йўли. Ўзбекистоннинг иқтисодий мустақиллигини таъминлашга қаратилган стратегия асослари. Мустақиллик – меъёрий-ҳуқуқий асосларининг яратилиши. Янги Конституциянинг қабул қилиниши ва унинг тарихий аҳамияти. Давлат рамзлари.

**5-мавзу. Ўзбекистонда демократик, фуқаролик жамияти асосларининг шаклланиши, амалга оширилган сиёсий ислоҳотлар.**

Миллий давлат бошқаруви тизими. Мустақил Ўзбекистонда ҳокимиятлар бўлиниши принципи. Ўзбекистонда кўппартиявийлик тизимининг шаклланиши ва унинг аҳамияти. Сиёсий партиялар фаолиятидаги хусусиятлар. Ўзбекистонда парламент тизими ва ундаги ислоҳотлар. Ҳуқуқ-тартибот органлари ва суд тизимидаги ўзгаришлар.

Ўзбекистонда нодавлат нотижорат ташкилотлар ва уларнинг сиёсий, ижтимоий ҳамда иқтисодий жараёнлардаги иштироки. Ижтимоий-шерикчилик. Ўз-ўзини бошқарув органларининг фаолияти ва уларнинг жамиятни демократлаштиришдаги ўрни. Ўзбекистонда демократик ислоҳотларни янада чуқурлаштириш ва фуқаролик жамиятини ривожлантириш концепцияси. Инсон ҳақ-ҳуқуқларини таъминлаш ва ҳимоя қилиш. Ўзбекистон Республикаси Маҳалла ва оилани қўллаб-қувватлаш вазирлигининг ташкил этилиши ва фаолияти.

**6-мавзу. Иқтисодий ислоҳотлар, хусусий мулкчиликнинг шаклланиши. Ўзбекистонда бозор муносабатларининг ривожланиши.**

Иқтисодиётни модернизация қилиш концепцияси. Ўзбекистон Республикасида бозор муносабатларининг шаклланиши, унинг йўналишлари, босқичлари ва хусусиятлари. Бозор муносабатларига ўтишнинг ҳуқуқий асосларининг яратилиши. Иқтисодий ислоҳотларнинг беш тамойилини амалга оширилиш механизми. Пул ислоҳотининг ўтказилиши. Бозор инфратузилмасининг шаклланиши, қишлоқ хўжалигидаги ислоҳотлар, унинг вазифалари ва йўналишлари. Саноат, автомобилсозлик соҳасининг ривожланиши. Макроиқтисодиётни барқарорлаштиришга эришиш. Жаҳон молиявий инқирозининг юзага келиш сабаблари, оқибатлари ва уни Ўзбекистонда бартараф этиш йўллари. Мамлакат иқтисодиётининг модернизация ва диверсификация қилиниши, банк-молия тизимини мустаҳкамлаш борасидаги чора-тадбирлар. Солиқ тизимидаги ислоҳотлар.

**7-мавзу. Ўзбекистон Республикасидаги ижтимоий ўзгаришлар.**

Кучли ижтимоий сиёсат концепциясининг шаклланиши, босқичлари ва ривожлантирилиши. Манзилли ижтимоий ҳимоя тизимининг яратилиши. Ижтимоий соҳани ривожлантиришга йўналтирилган аҳоли бандлиги ва реал даромадларини изчил ошириб бориш, соғлиқни сақлаш тизимини такомиллаштириш, хотин-қизларнинг ижтимоий-сиёсий фаоллигини ошириш, аҳолини уй-жойлар билан таъминлаш, йўл-транспорт муҳандислик-коммуникация ва ижтимоий инфратузилмаларни ривожлантириш, таълим, маданият, илм-фан, адабиёт, санъат ва спорт соҳаларини ривожлантириш, ёшларга оид давлат сиёсатини такомиллаштириш. Нодавлат нотижорат ташкилотларининг ижтимоий ҳимоя ва манзилли ижтимоий ёрдамни амалга оширишдаги иштироки.

Ўзбекистон Республикаси “Коррупцияга қарши курашиш тўғрисида”ги Қонуннинг мазмун-моҳияти, аҳолининг ҳуқуқий онги ва

ҳуқуқий маданиятини юксалтириш, жамиятда коррупцияга нисбатан муросасиз муносабатни шакллантириш.

**8-мавзу. Мустақиллик йилларида Ўзбекистондаги маънавий ва маданий тараққиёт.**

Мустақиллик йилларида маънавий ва маърифий ҳаёт. Миллий истиқлол ғояси ва мафкуравий масалалар. Миллий урф-одатлар, қадриятлар ва анъаналарнинг қайта тикланиши.
Мустақиллик йилларида буюк аждодлар ва тарихий шахсларга бўлган эътибор. Ўзбекистон Республикаси Биринчи Президенти Ислом Каримовнинг аждодлар мероси ва миллий қадриятларни тиклаш борасидаги хизмати. Тарихий шаҳарлар (Бухоро, Самарқанд, Марғилон, Қарши, Тошкент, Хива, Шаҳрисабз) юбилейларининг халқаро миқёсда кенг нишонланиши. Тошкент шаҳрининг “Ислом маданияти пойтахти” деб эълон қилиниши ва унинг аҳамияти. Маданият ва санъат соҳасининг ривожланиши. Халқаро кўрик-танловларнинг ўтказилиши. Миллий спорт турларининг ривожлантирилиши. Бешта ташаббус ва унинг юксак маънавий маданиятни таъминлашдаги ўрни. Ўзбекистонда миллатлараро ва динлараро муносабатлардаги барқарорликни таъминлаш борасидаги давлат сиёсати. Миллатлараро муносабатлар соҳасида Ўзбекистон Республикаси давлат сиёсати концепцияси.

**9-мавзу. Ўзбекистон Республикасида таълим соҳасида амалга оширилган ислоҳотлар.**

Мустақиллик йилларида илм-фаннинг ривожланиши. Янги жамият қуришда таълим ва тарбиянинг ўрни ва роли. “Таълим тўғрисида”ги Қонун ва “Кадрлар тайёрлаш Миллий дастури”нинг қабул қилиниши. Дастурнинг мақсад ва вазифалари, уни амалга ошириш механизми ва босқичлари. Таълимнинг миллий моделининг шаклланиши, ривожланиши ва соҳадаги муаммолар. Ўзбекистонда янги авлод кадрлар тайёрлаш соҳасидаги ўзгаришлар. Олий таълим соҳасида қабул қилинган Қонунлар ва уларда белгиланган вазифалар. Таълим соҳасида халқаро ҳамкорликнинг йўлга қўйилиши: ютуқлар ва камчиликлар.

**10-мавзу. Мустақиллик йилларида Қорақалпоғистон Республикаси**

Мустақиллик йилларида Қорақалпоғистон Республикаси ижтимоий-иқтисодий ва сиёсий ҳаётида амалга оширилган ислоҳотлар. Қорақалпоғистонда қишлоқ хўжалиги соҳасидаги ўзгаришлар. Маънавий-маданий соҳадаги янгиланишлар. Қорақалпоғистон Республикаси олий таълим тизими ва ундаги ислоҳотлар.

Қорақалпоғистон Республикасида экологик аҳвол. Орол фожиаси. Экологик ҳолатни яхшилаш борасидаги давлат сиёсати.

**11-мавзу. Ўзбекистон ва жаҳон ҳамжамияти**

Ўзбекистоннинг тинчликсевар ташқи сиёсати ва унинг жаҳон ҳамжамияти томонидан тан олиниши. Ўзбекистоннинг халқаро ташкилотлар ва хорижий мамлакатлар билан иқтисодий-сиёсий алоқаларининг йўлга қўйилиши. Ўзбекистон Республикасининг БМТга аъзо бўлиши ва жаҳон ҳамжамиятидаги ўзига хос ўрни. Ўзбекистоннинг МДҲдаги ўрни ва мавқеининг ошиб бориши. Ўзбекистоннинг Марказий Осиё давлатлари билан ўзаро ҳамкорлик алоқалари. Ўзбекистоннинг Европа Иттифоқи мамлакатлари билан истиқболли ҳамкорликлари. Ташқи сиёсий фаолият концепцияси. Ўзбекистон ташқи сиёсатида Россия, АҚШ, Хитой мамлакатларининг ўрни.

Ўзбекистоннинг геосиёсий ва геоиқтисодий ўрни. Ўзбекистоннинг минтақада тинчлик ва барқарорликни таъминлаш борасида олиб борган сиёсати. Марказий Осиёда хавфсизлик масалалари, терроризм, гиёҳвандлик ва одам савдосига қарши курашда Ўзбекистон Республикасининг фаоллиги. Ўзбекистоннинг ШҲТ билан алоқалари. Ўзбекистоннинг Марказий Осиё, Мустақил Давлатлар Ҳамдўстлиги давлатлари билан янги стратегик шерикчилик шартномаларининг имзоланиши. Ўзбекистон Республикасининг фаол ташқи сиёсатининг янги босқичи. Ўзбекистоннинг минтақада тинчлик ва барқарорликни таъминлаш борасида олиб борган сиёсати. Хавфсизлик, миллатлараро тотувлик ва диний бағрикенгликни таъминлаш ҳамда чуқур ўйланган, ўзаро манфаатли ва амалий ташқи сиёсат соҳасидаги устувор йўналишлар.

**12-мавзу. Янгиланаётган Ўзбекистон: миллий тикланишдан – миллий юксалиш сари.**

2017-2021 йилларда Ўзбекистон Республикасини ривожлантиришнинг бешта устувор йўналиши бўйича Ҳаракатлар стратегиясининг ишлаб чиқилиши, ҳаётга жорий этилиши ва унинг аҳамияти.

2017-2021 йилларда Ўзбекистон Республикасини янада ривожлантириш бўйича Ҳаракатлар стратегияси ва унда белгиланган устувор йўналишлар:

– Давлат ва жамият қурилиши тизимини такомиллаштиришнинг устувор йўналишлари;

– Қонун устуворлигини таъминлаш ва суд-ҳуқуқ тизимини янада ислоҳ қилишнинг устувор йўналишлари;

– Иқтисодиётни ривожлантириш ва либераллаштиришнинг

устувор йўналишлари;

– Ижтимоий соҳани ривожлантиришнинг устувор йўналишлари;

– Хавфсизлик, миллатлараро тотувлик ва диний бағрикенгликни таъминлаш ҳамда чуқур ўйланган, ўзаро манфаатли ва амалий ташқи сиёсат соҳасидаги устувор йўналишлар.

## 13-мавзу. Ўзбекистон Республикасининг халқаро рейтинг ва индекслардаги ўрни ва нуфузини ортиб бориши

"Ўзбекистон Республикасининг халқаро рейтинг ва индекслардаги ўрнини яхшилаш ҳамда давлат органлари ва ташкилотларида улар билан тизимли ишлашнинг янги механизмини жорий этиш" борасидаги давлат сиёсати, ҳуқуқий-норматив ҳужжатларнинг қабул қилиниши, мазкур йўналишдаги ишларнинг самарадорлигига тўсиқ бўлаётган муаммоларни бартараф этиш юзасидан олиб борилаётган чора-тадбирлар: жамиятни демократлаштириш, илғор халқаро тажрибага асосланган давлат ва жамият қурилиши соҳасидаги ислоҳотларни янада чуқурлаштириш, ахборот-коммуникация технологиялари инфратузилмасини ривожлантириш, таълим тизимини такомиллаштириш, хусусий тадбиркорликни ривожлантириш, халқаро савдода хусусий тадбиркорликнинг рақобатбардошлигини ошириш, инновацияни ривожлантириш ва бошқалар.

Ўзбекистон Республикаси учун устувор бўлган халқаро рейтинг ва индекслар бўйича самарадорликнинг энг муҳим кўсаткичларини ошириш борасида олиб борилаётган чора-тадбирлар. Ушбу кўрсаткичларни ошириш учун Ўзбекистон Республикасида қуйидаги суверен индекс ва индикаторлар тизимига интеграциялашув жараёнлари жадаллаштирилмоқда: "Бизнес юритиш" индекси, Бошқарув сифати индикаторлари, Электрон ҳукуматни ривожлантириш рейтинги, "Коррупцияни қабул қилиш" индекси, "Логистика самарадорлиги"индекси, Жаҳон банкининг Статистик салоҳият индекси, Иқтисодий эркинлик индекси, Иқтисодий ҳамкорлик ва тараққиёт ташкилотининг (ИҲТТ) мамлакатларга хос хатарларни таснифлаш тизими, Инсон камолоти индекси, Ҳуқуқ устуворлиги индекси, Жаҳон мамлакатлари демократияси индекси, Матбуот эркинлиги индекси (умумий 13 та).

## IV. Семинар машғулотлар бўйича кўрсатма ва тавсиялар

Семинар машғулотлари учун қуйидаги мавзулар тавсия этилади:

1. Мустақилликка эришиш арафасида Ўзбекистондаги ижтимоий-сиёсий жараёнлар.

2. Мустақил Ўзбекистон Республикасининг ташкил топиши ва унинг тарихий аҳамияти.

3. Ўзбекистоннинг ўзига хос истиқлол ва тараққиёт йўли.
4. Ўзбекистонда демократик, фуқаролик жамияти асосларининг шаклланиши, амалга оширилган сиёсий ислоҳотлар.
5. Иқтисодий ислоҳотлар, хусусий мулкчиликнинг шаклланиши. Ўзбекистонда бозор муносабатларининг ривожланиши.
6. Ўзбекистон Республикасидаги ижтимоий ўзгаришлар.
7. Мустақиллик йилларида Ўзбекистондаги маънавий ва маданий тараққиёт.
8. Ўзбекистон Республикасида таълим соҳасида амалга оширилган ислоҳотлар.
9. Мустақиллик йилларида Қорақалпоғистон Республикаси.
10. Ўзбекистон ва жаҳон ҳамжамияти.
11. Янгиланаётган Ўзбекистон: миллий тикланишдан – миллий юксалиш сари.
12. Ўзбекистон Республикасининг халқаро рейтинг ва индекслардаги ўрни ва нуфузини ортиб бориши.
13. Ўзбекистон Республикаси учун устувор бўлган халқаро рейтинг ва индекслар бўйича самарадорликнинг энг муҳим кўрсаткичларини ошириш борасида олиб борилаётган чора-тадбирлар.

***Изоҳ:*** Ишчи фан дастурини шакллантириш жараёнида ишчи ўқув режада мазкур машғулот турига ажратилган соат ҳажмига мос ишлар танлаб бажарилади.

## V. Мустақил таълим ва мустақил ишлар

Мустақил таълимдан кўзланган мақсад ва вазифалар - бу талабаларда мустақил билим олиш кўникмаларини шакллантиришдан иборат.

Мустақил таълим семинар машғулотларига тайёргарлик кўришдан ташқари фан дастурида кўрсатилмаган, аммо фан бўйича талабанинг билим доирасини кенгайтирувчи қўшимча мавзулар доирасида берилган топшириқларни бажаришни ўз ичига олади.

Мустақил таълим учун тавсия этиладиган мавзулар:

1. Ўзбекистонда ижтимоий соҳада амалга оширилаётган ўзгаришлар мазмун ва моҳияти.
2. Мустақиллик йилларида давлат бошқаруви тизимида амалга оширилган ислоҳотлар.
3. Юксак маънавиятли ёшларни тарбиялашда Ўрта Осиё алломалари илмий меросининг ўрни (алломаларнинг илмий фаолияти мисолида).
4. Ўзбекистон Республикасида оммавий ахборот воситаларининг фаолияти (ўзгариш ва муаммолар)
5. Қишлоқ хўжалиги ва саноат соҳасидаги ўзгаришлар.
6. Ўзбекистонда инсон ҳуқуқлари ва эркинликлари кафолатининг яратилиши.

| | |
|---|---|
| | 7. Миллий хавфсизликни таъминлаш борасида амалга оширилаётган ишлар.<br>8. Ўзбекистонни ҳалқаро рейтинглардаги кўрсатгичларини кўтаришнинг тарихий ва сиёсий аҳамияти.<br>9. Сиёсий-ҳуқуқий соҳадаги (10 та) устувор ҳалқаро рейтинглар ва уларга Ўзбекистоннинг интеграциялашуви.<br>10. Иқтисодий ва ижтимоий соҳадаги (14 та) устувор ҳалқаро рейтинглар ва уларга Ўзбекистоннинг интеграциялашуви.<br><br>Мустақил ўзлаштириладиган мавзулар бўйича талабалар томонидан рефератлар тайёрлаш ва уни тақдимот қилиш тавсия этилади. |
| **3.** | **V. Фан ўқитилишининг натижалари (шаклланадиган компетенциялар)**<br>Фанни ўзлаштириш натижасида талаба:<br>• Мустақиллик йилларида мамлакатимиз босиб ўтган тарихий йўлнинг мазмун-моҳиятини, Ўзбекистоннинг энг янги тарихида амалга оширилган ўзгаришларнинг аҳамиятини;<br>• замонавий жараёнларда Ўзбекистоннинг жаҳон ҳамжамияти билан интеграцияси, хавфсизлик, миллатлараро тотувлик ва диний бағрикенгликни таъминлаш, Ўзбекистон Республикасининг халқаро рейтинг ва индекслардаги ўрни ва нуфузини ортиб бориши каби жараёнларни тарихийлик ва холислик нуқтаи назаридан ***билиши*** керак;<br>• Ўзбекистоннинг энг янги тарихи муаммоларини ўрганиш, дунёқарашни мустаҳкамлашда миллий мустақиллик ғоясини қўллай билиш, атрофида содир бўлаётган жараёнларга ўз муносабатини билдира олиш, жамият ва инсон дунёқараши ривожида тарих фанининг ўрнини англаш ва бугунги кунда содир бўлаётган воқеаларнинг тарихдаги муҳим воқеалар билан боғлиқлигини билиш ***кўникмаларига эга бўлиши*** керак.<br>• Ўзбекистоннинг энг янги тарихини чуқур билиш, маънавий-миллий ва умуминсоний масалалар бўйича ўз қарашларини илмий асослашни ва ифодалашни билиш, миллий мустақиллик ғояларига амал қиладиган фаол ҳаётий дунёқараш каби ***малакаларга эга бўлиши*** керак. |
| **4.** | **VI. Таълим технологиялари ва методлари:**<br>• маърузалар;<br>• интерфаол кейс-стадилар;<br>• семинарлар (мантиқий фиклаш, тезкор савол-жавоблар);<br>• гуруҳларда ишлаш;<br>• тақдимотларни қилиш;<br>• индивидуал лойиҳалар. |

| | |
|---|---|
| 5. | **VII. Кредитларни олиш учун талаблар:**<br>Фанга оид назарий ва услубий тушунчаларни тўла ўзлаштириш, таҳлил натижаларини тўғри акс эттира олиш, ўрганилаётган жараёнлар ҳақида мустақил мушоҳада юритиш ва жорий, оралиқ назорат шаклларида берилган вазифа ва топшириқларни бажариш, якуний назорат бўйича ёзма ишни топшириш. |
| 6. | **Раҳбарий адабиётлар:**<br>1. Мирзиёев Ш.М. Миллий тараққиёт йўлимизни қатъият билан давом эттириб, янги босқичга кўтарамиз. Т. 1. - Тошкент: Ўзбекистон.. 2017.<br>2. Мирзиёев Ш.М. Буюк келажагимизни мард ва олийжаноб халқимиз билан бирга қурамиз. - Тошкент: Ўзбекистон. 2017.<br>3. Мирзиёев Ш.М. Қонун устуворлиги ва инсон маънфаатларини таъминлаш – юрт тараққиёти ва халқ фаровонлигининг гарови. Ўзбекистон Республикаси Конституцияси қабул қилинганининг 24 йилигига бағишланган тантанали маросимидаги маърузаси. - Тошкент: Ўзбекистон. 2017.<br>4. Мирзиёев Ш.М. Эркин ва фаровон, демократик Ўзбекистон давлатини биргаликда барпо этамиз. - Тошкент: Ўзбекистон. 2017.<br>5. Каримов И.А. Инсон унинг ҳуқуқ ва эркинликлари - олий қадрият. Т. 14. - Тошкент: Ўзбекистон, 2006.<br>6. Каримов И.А. Юксак маънавият-енгилмас куч. -Тошкент: Маънавият, 2008.<br>7. Каримов И.А. Ўзбекистон мустақилликка эришиш остонасида. – Тошкент: Ўзбекистон, 2011.<br>8. Каримов И.А. Она юртимиз бахту иқболи ва буюк келажаги йўлида хизмат қилиш – энг олий саодатдир. - Тошкент: Ўзбекистон. 2015.<br>**Асосий адабиётлар**<br>9. Мустакил Ўзбекистан тарихининг дастлабки сахифалари. - Тошкент, 2000.<br>10. Эркаев А. Ўзбекистон йўли. - Тошкент: Маънавият, 2011.<br>11. Мустақиллик: Изоҳли илмий-оммабоп луғат // М.Абдуллаев ва бошқалар: тўлдирилган учинчи нашр. - Тошкент: Шарқ, 2006.<br>12. 2017-2021 йилларда Ўзбекистон Республикасини ривожлантиришнинг бешта устувор йўналиши бўйича Ҳаракатлар стратегияси. – Тошкент: Маънавият, 2017.<br>13. Мустақил Ўзбекистон тарихи. Масъул муҳаррир А.Сабиров. - Тошкент: Академия, 2013.<br>14. Новейшая история Узбекистана. Руководителъ проекта и редактор: М.А.Рахимов. - Тошкент: Адабиёт учқунлари, 2018.<br>**Қўшимча адабиётлар**<br>15. Азизхўжаев А.А. Мустақиллик: курашлар, изтироблар, қувончлар. - |

Тошкент: 2001.
16. Азизхўжаев А.А. Чин ўзбек иши. - Тошкент, 2003.
17. Ахмедов Э. Ўзбекистон шаҳарлари мустақиллик йилларида. - Тошкент: Абу Али ибн Сино нашриёти, 2002.
18. Исломов З.М. Ўзбекистон модернизациялаш ва демократик тараққиёт сари. - Тошкент: Ўзбекистон, 2005.
19. Левитин Л. Ўзбекистон туб бурилиш палласида. - Тошкент: Ўзбекистон, 2005.
20. Усмонов Қ. Ўзбекистоннинг жаҳон ҳамжамиятига интеграциялашуви. –Тошкент: Молия, 2003.
21. Ўзбекистон мустақиллик йилларида. - Тошкент: Ўзбекистон, 1996.
22. Ўзбекистон тарихи. Р.Ҳ.Муртазаеванинг умумий таҳрири остида. – Тошкент, 2005.
23. Ўзбекистон халқининг дини, маданияти ва урф-одатлари: тарих ва ҳозирги ҳолат. - Тошкент: ТИУ, 2011.
24. Ўлмасов А., Вахобов А. Иқтисодиёт назарияси. - Тошкент: Шарқ, 2006.
25. Ўзбекистонда миллатлараро муносабатлар ва бағрикенглик: тарихий тажриба ва ҳозирги замон. Масъул муҳаррир Р.Ҳ.Муртазаева. - Тошкент: Мумтоз сўз, 2010.
26. Ўзбекистон тарихи (1917-1991 йиллар). 2 том. Масъул муҳаррирлар: Р.Абдуллаев, Қ.Ражабов, М.Раҳимов. - Тошкент: Ўзбекистон, 2019.
27. Муртазаева Р.Ҳ. Ўзбекистонда миллатлараро муносабатлар ва толерантлик. Дарслик. - Тошкент: Мумтоз сўз, 2019.
28. Юнусова Х. Ўзбекистонда миллатлараро муносабатлар ва маънавий жараёнлар (XX аср 80-йиллари мисолида). - Тошкент: Abu matbuot-konsalt, 2009.
29. Бобожонова Д. Ўзбекистонда ижтимоий-иқтисодий муносабатлар (70 80-йиллар мисолида). Қўлланма. – Тошкент: Шарқ, 1999.
30. Қорақалпоғистон тарихи (1917-1994 йй.). - Нукус, 1995.
31. Ғуломов С., Убайдуллаева Р., Аҳмедов Э. Ўзбекистон. -Тошкент: Меҳнат, 2001.

**Ахборот манбаалари**

1. www.ziyonet.uz.
2. www.edu.uz.
3. www.google.uz.
4. www.gov.uz.

| | |
|---|---|
| | |
| **7.** | Фан дастури Олий ва ўрта махсус, касб-ҳунар таълими йўналишлари бўйича Ўқув-услубий бирлашмалар фаолиятини Мувофиқлаштирувчи Кенгашнинг 2020 йил 29 августдаги 4-сонли баённомаси билан маъқулланган.<br><br>Ўзбекистон Республикаси Олий ва ўрта махсус таълим вазирлигининг 2020 йил 29 августдаги 452 - сонли буйруғи билан маъқулланган фан дастурларини таянч олий таълим муассасаси томонидан тасдиқлашга розилик берилган. |
| **8.** | **Фан/модуль учун масъулар:**<br>Р.Ҳ.Муртазаева – ЎзМУ Тарих факультети “Ўзбекистон тарихи” кафедраси профессори, тарих фанлари доктори.<br>Д.Б.Бобожонова – ЎзДЖТУ “Ўзбекистон тарихи” кафедраси профессори, тарих фанлари доктори.<br>А.Собиров – Низомий номидаги Тошкент Давлат педагогика университети доценти, тарих фанлари номзоди.<br>А.А.Одилов – ЎзМУ Тарих факультети “Ўзбекистон тарихи” кафедраси доценти, тарих фанлари номзоди.<br>Н.Т. Полвонов – ЎзМУ “Ўзбекистон тарихи” кафедраси доценти, тарих фанлари номзоди.<br>А.А. Ерметов – ЎзМУ “Ўзбекистон тарихи” кафедраси доценти, тарих фанлари доктори. |
| **9.** | **Тақризчилар:**<br>Р.Э. Холикова – И.Каримов номидаги ТДТУ Ўзбекистон тарихи кафедраси мудири, профессор, тарих фанлари доктори<br>Х.Э. Юнусова – ЎзМУ “Ўзбекистон тарихи” кафедраси профессори, тарих фанлари доктори. |